- 2 October 1939 - (القرآن) . إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ Taoen ka VIII No. 37

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## SANES BOM, SANES TORPEDO,

sanes pelor-pelor atjan anoe dilemparlemparkeun koe „kapal-oedara Al-Moe'min" dina salebet 3 kwartaal taoen ieu ka para ahlina. Benten deui pisan sareng anoe dilempar di Polen atanapi di Maginot - Siegfried, atanapi di tengahan sagara anoe matak ngaremkeun barang², djiwa, katoet kapalna, nanging A.M. mah ngalempar a j a t, s o e n n a h, i d j m a djeung k i a s. Anoe diroeksakna, sanes djiwa, sanes banda anoe djadi para ahlina, nanging sjaiton panggoda rantjana, anoe njasarkeun, anoe njasabkeun kana djiwa-raga. Sjaiton anoe salawasna hajang n g a n s l o e s ahli² A.M. koedoe dibasmi, koedoe dioffensief koe soldadoe² A.M. Ajatna minangka bom; soennahna ibarat granaat; idjmana saoepama gasratjoenna; ari kias mah misil pelor bedil-mesin.

Dimana a n o e n g a n s l o e s leuwih koeat, leuwih tohaga ti batan anoe ngadjagaanana, pibahlaeunana tinangtoe tjara Duitschland ka Polen. Polen diretjah disasaak lir oepama berekat, mana bagian Duitschland mana bagian Roeslan, djatoh kana djoerang N a z i djeung K o e m i n i s.

Djiwa-raga oerang sarerea moal bina nja kitoe pisan, dimana oerang beunang diansloes teh, geus teu salah deui boerial boentjelikna dina seuneu djahannam.

Pikeun ngabasmina, A. M. mah moal njieun n o n - a g r e s s i e, moal njieun k o n t r a k i t o e k o n t r a k i e u, tjara noe kadjadian di Europa, tapi tanggah dangah ngalawan moesoehna, dipoekoel teroes ngalemparkeunana pangbasmian. Sababna pang Al - Moe'min i e u a i n g o e j a h k i d o e l, lantaran m o a l k a k o e r a n g a n b a h a n; ajatna . . . . . . . goedangan, soennahna . . . . . elosan, idjmana . . . . . njagara, kiasna pon kitoe keneh. Masmis kapal oedarana teu koedoe digadjih, marinena teu ngalap berekat.

Kapetolanana balad² A.M. ngan saeutik pisan, nja eta **t e u b i s a n j i e u n b e n s i n s o r a n g a n; i e u m a h b a g i a n d j e u n g p a j o e n a n e u n a n o e r e k d i a n s l o e s n a.**

Dina taoen ieu, A. M. tjampleng 9 boelan ngalajangna di oedara, sarta bangke sjaitonna geus patoelajah, ngampar di sadjagat-Islam, ngan orokaja moesoehna tjara perang „Rahwana - Batara Rama", paeh hidji datang sapoeloeh koe pangaweroehna Bibiksana.

Geus djadi kabiasaan, dina tomper taoen bensin A.M. meh sisip, tengna geus saat, roda² seuseut, koletjerna koerang moeter.

Koe sabab eta kapaksa ki Masmis djeung marine tjoemeloek ka para ahlina:

**„E n g g a l, p a r a d j o e r a g a n e n g g a l, t e n g A. M. k e d a h b o e d j e n g² d i e u s i a n d e u i. O e l a h n g a n t o s e n d j i n g, n g a n t o s p a g e t o, n a n g i n g k e d a h s a e n g g a l - e n g g a l n a, b i l i h k a p a l n a m o e r a g k a t a n a h. D i a n t o s, d i a n t o s, d i a n t o s!"**

# EMOETKEUNEUN!

Koe soson-sosonna sadaja ahli-ahli Al-Moe'min dina ngalakonan amalma'roef, sakoemaha noe kaoengel dina „A m a l m a' r o e f" tea, adres-adres kanggo proefnummer, anoe katampi koe djoeroe moedi doegi ka parantos patoempoek. Nanging sanaos parantos kieu kaajaanana, montong djadi pambengan kanggo noe teu atjan atanapi noe palaj deui ngadamel amal-ma'roef mah, soemangga enggal-enggal kintoenkeun bae, sangkan Islam woewoeh-woewoeh hoeroeng mantjoer.

Dina salebet sasih ieu sareng teras saladjengna, proefnummer noe bakal kasanggakeun teh moal aja lirenna.

Kanggo kaberesan atoeran kalajan toemoet sakoemaha agama, anoe diwadjibkeun ka para Moeslimin, dimana eta proefnummer katampi, sareng disarengan koe h i d a j a t t i M a h a K a w a s a, palaj ngersakeun ngaraksa ageman, ngamadjengkeun ageman, enggal tampi kalajan manah noe islah, kalajan enggal tjoemponan roepi-roepi kawadjibanana, nja eta „w a r a g a d n a".

Saoepami eta proefnummer (nomer pertjobian) tea teu papendak sareng djodona, nja eta noe njandakna (nampina) teu kaleresan sareng h i d a j a t G o e s t i R o b b o e l I d j d j a t i, atanapi margi sanes-sanes, enggal-enggal-enggal-enggal paparinkeun deui (poelangkeun). Henteu kedah nganggo diwoewoeh parangko, tjekap oepami diserat dina adresbandna koe:

„RETOUR AFZENDER"

Moeng djagi, oelah doegi ka gentjel, margi sakatampina deui, bade diteraskeun ka noe teu atjan kenging giliran. Sareng deui oelah ladjeng dielep (andelandeleun).

Kapertjantenan hate, sakalintang boeleudna, jen para ichwan sadaja kantenan pikengingeun hidajat, sadajana.

Wassalam

DJOEROE MOEDI.

## PERLAMBANG BIMA.

Tjek pawajangan: Bima kasebat teu tiasa njembah, oetjap songong, teu tiasa ngedeng boh dioek, gadoeh (koekoe) pantjanaka, dodotna warna opat: hideung, beureum, koneng sareng bodas, bersih hate sareng lempeng.

Bima teh di dieu mah noedoehkeun (perlambang) „Hoekoem Sjara", oetjap songong, teu tiasa njembah, dioek boh nangtoeng, margi kapan hoekoem teh teu pilih menak boh koering, ana lepat samistina kedah diterapan hoekoem; hoekoem salamina kedah adjeg. Pantjanaka: pantja 5, naka: koekoe(h), kedah koekoeh ngalampahkeun roekoen Islam anoe 5 perkawis. Dodot warna 4 noedoehkeun asaling manoesa (adam), atjina

taneuh, seuneu, angin sareng tjai, atanapi napsoe noe 4 roepi: amarah, lowamah, sawijah sareng moetmainah.

Kasebat Bima soetji atina gadoeh tabeat, oepami taroeng sareng moesoeh, sarta teu kiat, ladjeng moendoer. Soetji ati hartosna: Goesti Alloh maparinkeunana wahjoe Sjara ka goesti Rosoel, miwarang ka abdi-abdina soepaja ibadah ka Mantenna (G. Alloh), sanes koe margi boetoeh namoeng koe margi asih. Ngersakeun maparin rohmat gandjaran sawarga di acherat, sanes koe lantaran ibadahna si abdi[2], estoe pitoein kalawan rohmatna woengkoel (dawoehan panoetan oerang waktos aja noe naros, „atoeh oepami lebetna abdi[2] samata-mata kalawan rohmat woengkoel mah keur naon nganggo kedah ibadah deui". Dawoeh K. Nabi: „Tjirina anoe bakal meunang rohmat (ahli sawerga) anoe digampangkeun dina ibadahna").

Ngersakeun njiksa ka noe doraka oge tina asih, margi siksaan teh diibaratkeun „ngabersihan, njeuseuh panganggo, geuning ari noe parantos beresih mah disimpen dina lomari, sawangsoelna anoe kotorna teu aja bersihaneunana nja saoemoer-oemoer dina panggodogan.

Madjoe moendoerna Bima ana perang, eta noedoehkeun kana prakna ngalarapkeun hoekoem; keur djembar djadi roepek (kedah apik), sawangsoelna ana dina roepek djadi djembar, noe haram djadi wenang oepami njoemponan sarat-saratna.

Wallohoe a'lam

Lgno. 1947

—————

Noot rengrengan: Njanggakeun! Timbangeun para ahli.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. R. H. Abd. Ganie Lgno. 2920 f 1,60 kanggo kw. III, IV th. 39.

Djrg. T. H. Noehjar Lgno. 3180 f 0,80 kanggo Aug. t/m October 39.

Djrg. Sonja Lgno. 3320 f 0,80 kanggo kw. IV th. 39.

Djrg. Hidajat, Pasirmaoeng Bz. f 3.— ti Lgno. 2347 (Djrg. Djalil Djamil) kanggo kw. III, IV th. 38 + kw. I, II th. 39.

Djrg. T. J. Arifin, Recht & Adv. Bureau Pandeglang f 0,80 kanggo kw. IV th. 39 + 20 sen.

Djrg R. Padmakoesoemah Lgno 2611 f 0,80 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. Koko Lgno. 1483 f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. Artidja Lgno. 2099 f 0,80 kanggo kw. IV th. 39.

Djrg. Winata + Djrg. Joesoef Lgno. 1033 + 1758 f 1,60 kanggo kw. III th. 39.

Djrg. R. Kd. Hardjadiwinangoen Bd. f 4.— ti 5 langganan kanggo kw. III th. 39. f 3,70 kanggo Al-Achlak, f 1,90 kanggo Elmoe Tauhid, f 0,95 kanggo Roekoen Islam sareng Hikmatna.

Noe teu moendoet, teu diwaler.

Adm. A. M.




1e. Koemaha Idjab Qoboel dina djoeal-galeuh rembours?

2e. Koemaha hoekoemna solat Sapar Rebo Wekasan?

3e. Doepi minjak sepirtoes nadjis atanapi henteu?

4e. Koemaha hoekoemna Bier Koetjing, rehna pribados sok biasa meser kanggo oebar poen bodjo oepami parantos ngadjoeroe, ngoeping wartos haram, jaktos?

5e. Njoehoenkeun dibabar Bab Asobah (waris).

Hoermatna

Lgno. 2321.

WALONAN.

I. Bab idjab-kaboel.

Oesoel-asal sarat sahna idjab-kaboel:

I oelah kaselangan koe omongan sedjen,

II oelah kaselangan koe tjitjing lila,

III koedoe tjotjog eusina, oelah pasalia,

IV oelah make gagantoengan,

V oelah make diwaktoean, oepamana ngadjoeal teh saboelan bae, enz.

Ieu teh lamoen pada djonghok. Koemaha lamoen teu djonghok, da padjaoeh tea, lahir Imam Gozali:

وَلَوْ كَتَبَ إِلَى غَائِبٍ بِبَيْعٍ أَوْ غَيْرِهِ صَحَّ

„Lamoen noelis ka noe djaoeh (pesen barang) boh djoeal-beuli atawa lianna, eta sah taja halanganana."

وَيُشْتَرَطُ قَبُولُ الْمَكْتُوبِ إِلَيْهِ عِنْدَ وُقُوفِهِ عَلَى الْكِتَابِ فتح الوهاب اول ص ١٥٧

„Sarat kaboelna anoe kaoengel dina toelisan mah, harita bae waktoe matja soerat tea."

Ari rembours teh meuli barang gaib, tapi diterangkeun sipat-sipatna; djadi, lamoen sipat-sipatna tjotjog, eta djoeal-beulina sah. Idjab-kaboelna koe toelisan, da padjaoeh tea.

M. a.

II. Solat Rebo Wekasan dina boelan Sapar.

Solat Rebo Wekasan, teu kapendak dina hadis atawa dina kitab[2] fakih anoe moe'tabar, teu disebat dina golongan solat[2] soennat anoe moeakkad atawa gaeroe moeakkad. Koe sabab eta solat Rebo Wekasan teh tangtoe kaasoep kana solat anoe bid'ah.

Ajana bab solat Rebo Wekasan dina kitab[2] bangsa moedjarrobat, kitab padoekoenan, saperti anoe kaoengel dina kitab المجربات karangan Sjech Daerobi katja 54.

Di dinja dioengelkeun saoer sawareh 'Arifien: dina poë Rebo Wekasan teh G. Alloh noeroenkeun 320 000 bahla. Pikeun ngadjaga eta bahla, hade solat opat roka'at sarta dina oenggal[2] roka'at batjaanana bada Fatihah:

انا اعطيناك الكوثر 17 kali,

قل هو الله احد 5 kali,

قل اعوذ برب الفلق 1 kali,

قل اعوذ برب الناس 1 kali.

Solat kitoe teu aja tjontona ti Kangdjeng Rosoel.

Djadi lamoen oerang metakeun solat kitoe ngangken milampah soenat Nabi, eta bid'ah, bohong.

Tapi lamoen niat solat soennat moetlak bae mah, teu aja halanganana, iraha bae oge, make babatjaan naon[2] oge, ngan ngalampahkeun soennat anoe warid prak-prakanana oetama ti batan ngalampahkeun atoeran djeung karangan anoe lian.

M. a.

III. Bab Spertoes.

Bab spertoes teu aja dina kitab anoe baheula². Ajeuna aja masälah hoekoemna, naha soetji atawa nadjis? Noe matak aja pertanjaan kitoe, lantaran eta spertoes teh disangka arak, inoeman anoe matak mabok, anoe diharamkeun tea, anoe kaoengel dina Qoerän:

إنما الخمر والميسر والانصاب والازلام

رجس من أعمال الشياطين

Saenja-enjana mah arak, pamaenan, berhala, bangsa lotre² teh eta kotor kalakoean sjaiton.

Ari noe diseboet خمر (arak) nja eta inoeman noe matak mabok ما يخامر العقل anoe sok ngahalangan kana akal, kana pikiran anoe bener. Anoe mabok teu poegoeh pikiranana, leungit bebeneranana. Eta sababna noe matak arak diharamkeun, dinadjiskeun, sabab akal teh pokoning kamanoesaan.

Kaoengel dina kitab pakih, hadis Moeslim:

كل مسكر خمر وكل خمر حرام

Sakabeh inoeman anoe matak mabok eta arak, sakabeh arak eta haram.

Ari anoe didjieun arak roepa², loeloegoena tjai anggoer, tapi aja deui tina korma atawa tina boeah² sedjen atawa tina madoe anoe diseboet nabidz (نبيذ) eta oge haram keneh.

Noe matak arak djeung nabidz matak mabok, sabab di dinja loba teuing alkoholna.

Ari alkohol tea, lain dina arak bae, dina boeboeahan dina sangoe oge aja, tapi eta mah teu matak ngamabokkeun, da saeutik alkoholna, djadi teu matak nadjis atawa haram.

Ari spertoes, eta teh alkohol tea, ngan alkohol kotor. Spertoes anoe didjieun di oerang tina tjai tiwoe, anoe teu beunang didjieun goela. Roepana dipoelas koe boengoer soepaja oelah djiga inoeman, soepaja oelah diinoem.

Djadi spertoes mah lain inoeman. Lamoen aja noe nginoem boa lain mabok, tapi bisa djadi paeh toetoeng. Djadi spertoes mah pibasaeunana lain مسكر meureun مفسد hartina noe matak ngaroeksak.

Koe sabab spertoes lain inoeman noe matak mabok, djadi A. M. moal ngahoekoeman nadjis, tetep soetji tjara benzin atawa minjak tanah bae.

M. a.

IV. Perkawis Bier tjap koetjing, sae timbang koe andjeun bae, nganggo patokan anoe kaoengel di loehoer.

M. a.

V. Bab waris parantos dibabar dina A. M. no. 19 - 20 boelan Juli 1936. Teu kedah diwangsoelan deui.

M. a.

# OBOR - DJAMAAH.

Tjoetatan tina sebaran

مكتب الدعاية للحج بمكة المكرمه

Kintoenan P. T. Pijper noe kaoengel dina A. M. no. 33.

Ditjoetat sapalihna bae.

—o—

(Samboengan A. M. no. 36).

— — — — — — — — —

Miang ka Mina.

Ti Moezdalifah oerang indit ka Mina, bari matja istigfar. Barang datang, batoe tea tjokot, pake maledog Djoemroh Aqobah 7 kali.

Geus maledog mah enggeus bae ditjoekoer, tahalloel. Pakean atoeh disalin koe pakean biasa, da tadi mah sapandjangna oge pakean Ihrom bae.

Lamoen kawasa, ti dinja njelang ka Mekah heula: towaf djeung saie di Mekah. Eta towaf diseboetna towaf Ifadoh (طواف افاضه), kaasoep roekoen hadji keneh.

Sanggeus kitoe, balik deui ka Mina mondok di Mina.

Poë Tasjrek.

Dina tanggal 11 Rajagoeng, sanggeus lingsir panonpoë oerang indit ka Djoemroh Soegro (جمرة الاولى), maledog 7 kali, toeloej ka Djoemroh Woesto جمرة الوسطى maledog deui 7 kali, teroes deui ka Djoemroh Koebro, maledog deui 7 kali. Geus kitoe mah enggeus bae, balik ka pamondokan, meuting deui.

Isoekna tanggal 12 Rajagoeng, prak deui bae maledog tjara poë kamarina.

Geus kitoe oerang meunang balik ka Mekah Nafar awal (نفر اول), asal oelah kaboeroe soeroep panonpoë.

Tah ngan sakitoe ibadah, anoe disebat moenggah hadji, ajeuna geus lekasan.

تقبل الله حجك وجعله حجا مبرورا وسعيا

مشكورا وذنبا مغفورا وتجارة لن تبور

Pepeling.

1. Kliniek pikeun ngadjaga kasehatan aja di sapandjang djalan antara Mekah djeung Arfah.
2. Pikeun ngadjaga kaamanan kantor poelisi aja di Arfah, Moezdalifah djeung Mina.
3. Di Mina aja pasar sagala kaperloean.
4. Lamoen ngarasa moeriang, geuwat lapor ka Dokter.
5. Tjai sadia di mana² tempat pangeureunan.
6. Dimana aja kabingoeng koedoe moesawarah ka Wong Alim.

Baris disamboeng

M. a.

# NEDA DIKOREKSI.

TIAP² NOE IMAN ETA TANGTOE ISLAM, TATAPI TIAP² ISLAM TATJAN TANGTOE . . . . . . .

Tjek pitoedoeh, ari agama Islam teh agama Alloh, hartina agama kagoengan Alloh s. w. t. Sarerea anoe angkeuhan tjitjing atawa ngagem kana eta, tangtoe emboeng, lamoen teu diseboet Islam.

Ari dina agama Islam tea sarerea parantos aroeninga jen ngadeg dina lima roekoen, atawa 5 roepa tjek tjohagna mah; hidji-hidjina roepa teu kedah disebatan, da parantos aroeninga tea.

Ari ngadjalankeun hidji-hidjina roekoen teh sahna oepami teu lepat koe tiloe roepi:

1. koe tekad koe niat di ati koe iman.
2. koe ikror koe lisan koe ketjap (panjeboet).
3. koe prakna pigawe atawa boektikeun (amal),

tangtoe eta noe 5 roekoen teh, ti 1 doegi ka 5-na oge nja kitoe ngadjalankeunana dina hidji-hidjina roekoen tea, tjara noe diseboet bieu ti 1 doegi ka 3.

Ajeuna noe bade kapitaros hidji roekoen ti antara anoe lima tea, nja eta bab djakat pitrah, koemaha oepami aja sapertos kaoengel di handap prak-prakanana.

Ti baheula ieu roekoen koe kaom Islam mah parantos ilahar didjalankeun, tatapi ngadjalankeunana teu njoemponan kana mistina. Tjek misti kapan lamoen pare $^1/_{10}$-na, lamoen mas perak $^1/_{40}$, lamoen sato gede, sapi, moending $^1/_{30}$, lamoen bangsa embe domba $^1/_{40}$-na.

Tatapi sanadjan bener njoemponan kana ieu pamistian, tapi lamoen prakna dibikeun saperti anoe ti baheula didjalankeun eta tangtoe moal ngeusian kana djangdjina anoe Maha Soetji. Ari ti baheula atawa ajeuna oge anoe didjalankeun teh, nja eta djakat pare, tapi kadar sakarepna, merena ilahar dibikeun ka Lebe (Amil), atawa ka noe sok moesapir ti mana mendi noe sok datang oenggal waktoe panen. (Baheula mah noe poerah kieu teh, di alas Krawang mah, diseboetna Hadji Tongol, atawa noe ngakoe² santri).

Djadi paingan teu dikaboel saperdjangdjian, sabab dibikeun ka noe salalar-saliwat, toer teu mandjing samistina djakat, noe kieu mah kaasoep kana sidkoh lain djakat.

Koemaha oepami kieu leres?

Di kampoeng A aja 4 djalma masing ngaloearkeun djakat:

anoe kahidji meunang satjaeng
djakatna 4 sangga,
anoe kadoea meunang 2
tjaeng djakatna 8 sangga,
anoe katiloe meunang 3
tjaeng djakatna 12 sangga,
anoe kaopat meunang 4
tjaeng djakatna 16 sangga.

Djoemlah 40 sangga.

Toeloej dibagikeun ka Lebe 6 sangga. Tinggal 34 sangga. Keur noe sok moesapir lamoen datang deui sadia 4 sangga. Tinggal 30 sangga.

Tah ieu djakat ti 4 djalma aja 30 sangga, kabeh teu aja noe boga hak, anging ieu teh hak Alloh (djadi hakkoelLoh) koedoe tareundeun dina salah sahidji anoe aman djeung iman di eta kampoeng A tea.

Dimana di eta kampoeng A moesim patjeklik, sarta aja noe boetoeh, bere ngindjeum, tapi engke panen koedoe bajar, teu beunang direntenan, sapoko bae, nja kitoe deui anoe toekang sok djakatna oge da ari oesoem patjeklik mah sok boetoeh, meunang ngindjeum, nja koedoe bajar deui dina panen, teu dianakan, bari djakat deui, kitoe bae oenggal taoen.

Ari kagoenaanana noe teu koedoe dibajar deui, lamoen njokot ti eta goedang djakat keur goenana kaagamaan di eta kampoeng, saperti: tadjoeg, masdjid, madrasah, djeung naon bae noe berhoeboeng djeung agama, djeung noe diindjeum koe djalma miskin pisan di eta kampoeng teu bisa walakaja, eta teu koedoe moelangkeun.

Dina ngadjalankeun kieu teh, tangtoe koedoe noe pada iman pisan, boh noe djakatna boh noe ngoeroes, boh noe ngindjeum, sabab koedoe kabeh kerna Alloh Lillahi Ta'ala, teu aja harepan naon², ngan woengkoel ngagoengkeun ieu teh hakkoelLoh.

Tangtoe para maos kaget dina ieu make diindjeum, sarta koedoe bajar, eta mah moegi sami lenjepkeun bae margina eta barang hakkoelLoh, oelah djadi roeksak, djeung djadi tambah loba, ambeh teu aja kasoesah tea koe dahareun.

Oepami aja tatangga kampoeng oerang, oepamina bae kampoeng B, njoro hajang dibere atawa ngindjeum ti eta kampoeng A, eta sama sakali teu kenging.

Wassalam

Lgno. 2124 Krawang.

Ti rengrengan: Insja Alloh, engke ka pajoen tangtos dibahas koe djrg. M. a., atanapi dina kolom Paririmbon. Ngan ti pajoen moegi djadi tingali jen hak fitrah teh milikna fakir miskin, henteu kenging dianggo ka noe sanes maksad. (Tingali bahasan djrg. M. a. dina salasawios A. M.). Oepami di batoer salemboer parantos kabagi sadajana saena didjakatkeun ka tatangga lemboer oge. Antos!

## ELMOE TAUHID

Samboegan A.M. no. 35.

(Nadruk verboden).

### TJIRI² KAROSOELAN K. N. MOEHAMMAD S.A.W.

Djaba ti noe geus dibabar dina pasal ti heula, rea deui anoe djadi tjiri kana kanabian djeung karosoelan andjeunna, broeh-breh tarembong dina tarech lalakon andjeunna, sarta lamoen diawasawas, bisa dibagi doea bagian. Bagian kahidji: tjiri² anoe kaoedag koe akal djembar, pikir wening, ati soerti, oeteuk seukeut, panemoe tjoekoep, loeang samppoerna, ambahan lega, ditambah koe waspada djeung bidjaksana.

Bagian kadoea: tjiri² anoe mangroepa pirang² kadjadian loear biasa, ngabedah adat, djaoeh beh ditoeeun pangawasa manoesa, saloehoereun kakoeatan machloek, estoe samata-mata pikeun ngoeatan pangakoean djeung ageman anoe ditjandak koe andjeunna.

### A. TJIRI² BAGIAN KAHIDJI.

1. Koeat nahan kaniaja.

Nilik kana katetepan manah Kangdjeng Nabi dina keur nandangan roepa² kaniaja ti kaom kafir Qoeraisj djeung ti kaom² noe sedjen, nja kitoe deui nilik kana koeatna nahan sangsara banget anoe toemiba ka salirana katoet ahliahlina, oedjoeg² boeleud bae kapertjajaan, jen andjeunna oetoesan Alloh Ta'ala, Nabi sadjati, Rosoel saestoe, djaoeh tina sak djeung mangmang.

Nepi ka koemaha dioedjina koe sangsara djeung kaniaja, soesah njaritakeunana, samar bisa ngagambarkeun, komo moen djeung ngalamanana mah. Geuning nepi ka aja taoenna, andjeunna djeung koelawargina njorang kalaparan djeung kaprihatinan, lantaran direheng koe sadajeuh Mekah djeung sakoemna bangsa Qoeraisj, sarta ditingker di lemboer leutik, make soerat perdjangdjian anoe ditaranda koe maranehanana, jen oelah aja anoe njorok ka Kangdjeng Nabi s. a. w. djeung ka ahli-ahlina, dina oeroesan djoeal-beuli, pernikahan, djeung djaba ti eta.

Dina waktoe andjeunna keur di Taif mah nepi ka diabring-abring koe baroedak djeung djalma² beulian (abid²) dieak-eak, ditarimboelan, nepi ka dampalna boborot getih.

Ti mimiti djeneng Nabi nepi ka poepoesna, teu ngaraos henang-hening, soewoeng tina gogoda rintangan ka andjeunna, anoe djolna lain bae ti deungeun - deungeun, malah aja anoe ti antara wargina koe andjeun.

Tapi nadjan dipoekproekan koe roepa² kaniaja djeung kasangsaraan, ari manahna mah tetep, teger da jakin ngemban timbalan Pangeran, ngadjalankeun kawadjiban noe djadi Rosoel, estoe henteu oenggoet kalindoean, henteu gedag kaanginan.

(Samboengeun).



## SOLAT KOESOEP DJEUNG CHOESOEP.

Lamoen di ieu alam kadjadian aja koesoep (samagaha panonpoë) atawa aja choesoep (samagaha boelan) soenat ka oerang (para moeslimin) solat doea rokaat anoe nangtoengna djeung roekoena doea-doea kali. Afdolna dina nangtoeng anoe kahidji, sabada patihah teh koedoe matja soerat Baqoroh بقرة teroes roekoe, dina nangtoengna deui sabada matja patihah teh, koedoe matja soerat Al-Imron آل عمران atawa saratoes ajat tina Qoerän, teroes roekoe, i'tidal soedjoed doea kali zonder tasbeh. Teroes nangtoeng pikeun rokaat anoe kadoea; demi noe dibatja dina nangtoeng noe kahidji sabada patihah teh soerat Nisa النساء، atawa saratoes lima poeloeh ajat, teroës roekoe make tasbeh teroes nangtoeng kadoea-kalina, anoe dibatja sabada patihah teh soerat Maidah المائدة، atawa saratoes ajat.

Oge dina roekoe anoe opat kali teh, tasbeh-tasbehna koedoe parandjang. Dina noe kahidji kira-kira saratoes ajateun, dina anoe kadoea kira-kira dalapan poeloeh ajateun, dina anoe katiloe (rokaat achir) kira-kira toedjoeh poeloeh ajateun, dina noe kaopat kira-kira lima poeloeh ajateun.

Lamoen hajang leuwih gede fadilahna, sabada takbirotoel ihrom teh koedoe matja doe'a iftitah heula

( وَجَّهتُ وَجهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ السموات والأرض الخ ).

nja kitoe deui dina saban rek matja patihah memeh bismillah teh koedoe matja taawwoedz heula

( أعوذُ بالله مِنَ الشيطان الرجيم ).

Djaba ti eta, solat samagaha teh afdolna koedoe dimasdjid kalawan koedoe dibardjamaahkeun, sarengsena tina solat, ditema koe doea choetbah خطبة anoe djadi imam.

Demi segatna choetbah, koedoe sakoemaha choetbah lebaran, ngan koedoe ditambahan koe nasehat anoe maksoedna ngawengkoe kana nitah milampah kahadean dibaroeng koe tobat ka Anoe Moerbeng ieu alam (Alloh Soebhanahoewataala).

Ari beakna waktoena ieu solat samagaha, dimana panonpoë atawa boelan geus indjila (tembong kabeh), atawa geus asoep waktoe magrib, lamoen samagaha panonpoë. Djeung koe meletekna panonpoë lamoen samagaha boelan.

Demi hadis anoe noedoehkeun kana soenatna ieu solat, nja eta anoe diriwajatkeun koe doea ahli hadis (Boehori djeung Moeslim).

إن الشمس والقمر لا ينكسفان لموت أحد ولا لحياته فإذا رأيتم ذلك فصلوا وادعوا الله تعالى (رواه البخاري و مسلم).

Hartosna: Saenjana panonpoë djeung boelan teh tara samagaha koe lantaran maot hidji djalma, oge koe lantaran hiroepna. Dimana maraneh ningal samagaha koedoe sarolat teroes ngadaroe'a ka Alloh Ta'ala.

Aja deui riwajat ti Moeslim

أدعوا الله وصلوا حتى ينكشف ما بكم.

Hartosna: Koedoe ngadaroe'a maraneh ka Alloh Ta'ala sarta koedoe sarolat nepi ka tembong deui barang anoe aja di maraneh (panonpoë atawa boelan).

Koe ieu hadis, tetela kaoentoenganana djalma anoe ngagem Agama Islam. Koe ajana ieu pekewoeh teh, nimboelkeun pigandjaraneun sampeureun dimana moelang ka alam baqo

والمولى الوهاب اعلم بالصواب.

Qoerowi.

## Pendjagaan Harga Barang.

Pemberian tahoe No. 2/A.R.

Moelai tanggal 21 September 1939 ketentoean² tentang kenaikan harga barang dioebah. Jang berlakoe sekarang ialah atoeran² sebagai terseboet dibawah ini:

### Golongan A.

Harga² jang berlakoe pada tanggal 24 August. 1939 boeat barang² jang terseboet dibawah ini haroes dipegang tetap, jaitoe:

1. goela;
2. roepa² minjak jang asal dari dalam tanah (seperti minjak tanah, benzine);
3. kajoe;
4. garam;
5. cement;
6. kina.

Djadi barang² jang terseboet diatas ini tidak diidinkan dinaikkan harganja.

### Golongan B.

Oentoek:

1. ikan, jang telah dikeringkan atau telah diperkoeatkan dengan tjara lain soepaja tahan lama, begitoe poela terassi;
2. kentang;
3. padi (gabah, beras atau menir), tepoeng padi dan dedek;
4. djagoeng.

djoega tidak boleh dinaikkan harganja, ketjoeali kenaikan jang biasa berlakoe pada moesim mahal boeat sementara waktoe, (jang biasa dinamai moesim ngoejang).

### Golongan C.

Boeat barang² jang terseboet dibawah ini diidinkan oentoek dinaikkan harganja 5 procent dari harga jang berlakoe pada tanggal 24 Augustus 1939:

1. biskoeit dan roti;
2. mentega;
3. margarine dan lain² mentega tiroean, minjak slada dan lain² gemoek dan minjak oentoek menggoreng, jang terdjadi dari gadjih atau minjak jang berasal dari toemboeh-toemboehan jang telah disaring (djoega jang ditjampoer dengan gemoek chewan), seperti: dulcine, palmino, royola, delfia dan lain² sebagainja dan makanan² lain jang mengandoeng gemoek asal dari pohon-pohonan;
4. arang batoe jang dikeloearkan dari tanah Hindia-Nederland;
5. tepoeng terigoe;
6. air soesoe (jang telah dikentalkan dengan memakai goela atau tidak; jang soedah diambil gemoeknja jang kental dengan memakai goela dan jang telah dioeapkan (dibersihkan);
7. roepa² obat, dalam mana termasoek poela roepa² garam dari soember air, roepa² air mineraal jang mengandoeng zat obat, demikian poela obat² jang mendatangkan kekoeatan kepada orang sakit dan jang lemah, dan djamoe² jang berasal dari toemboeh-toemboehan dan dari chewan; anggoer² obat, morphina dan roepa² barang dan barang tjair jang mengandoeng morphine, cocaine dan barang² lain jang mengandoeng cocaine; opium-alkaloide, A dan B cocaine dan segala barang jang biasa dipakai mengganti opium;
8. kain² verband;
9. roepa² tjat dan barang boeat memboeat roepa² warna jang dipergoenakan dalam peroesahaan tenoen dan batik;
10. belirang, jang dikeloearkan dari tanah Hindia-Nederland;
11. barang² berak jang mengandoeng phosfaat, jang dikeloearkan dari tanah Hindia-Nederland;
12. benang tenoen (nomer statistiek 1501 sampai 1510);
13. kain² katoen jang beloem dibikin poetih (nomer statistiek 1523 sampai 1540);
14. kain kambrik jang soedah dibikin poetih (nomer statistiek 1543 sampai 1551);
15. jens jang soedah dibikin poetih (nomer statistiek 1566);

16. jens hitam, dyed jens, barang² jang berwarna, jens jang soedah ditjap, tjita kasar, pique, dan lain² kain tenoen jang berwarna (nomer statistiek 1572, 2572, 1575, 1582, 1584 dan 1591),

Golongan D.

Boeat barang² jang terseboet dibawah ini diidinkan oentoek dinaikkan harganja lebih 10% dari harga jang berlakoe pada tanggal 24 Augustus 1939, ja'ni:

Pertama: Segala barang jang tidak termasoek pada golongan A, B, C dan E jang asal dari loear Hindia dan barang² jang terboeat atau terdjadi dari barang terseboet;

Kedoea: Roepa² barang jang asal dari dalam negeri dan jang diperboeat dari barang terseboet, jang dioeraikan dibawah ini:

1. besi, jang masih kasar, jang berroepa balok dan sebangsanja, besi toea, rontogan² besi, begitoe poela barang² lain jang terbikin dari besi;
2. koeningan dan tembaga, jang masih kasar, jang berroepa balok dan sebangsanja, jang 'hantjoer (joodkoper), jang toea, rontogan² tembaga dan koeningan dan segala barang jang terbikin dari tembaga dan koeningan;
3. timah, jang masih kasar, jang berroepa balok dan sebangsanja, timah toea, rontogan² timah, dan segala barang jang dibikin dari timah;
4. barang² jang terbikin dari zink;
5. rontogan² kaleng;
6. barang-barang dari koelit;
7. saboen;
8. roepa² kain, ketjoeali kain batik;
9. sepeda;
10. band-band dari karet boeat kendaraan motor dan sepeda;
11. kedok² gas; pakaian² pendjaga gas ratjoen;
12. tjat-tjat dan tinta-tinta;
13. kertas;
14. jodium dan roepa² obat jang mengandoeng jodium;
15. zwavelzuur (zat belirang), koolzuur (zat arang) dan zuurstof (zat asam);
16. roepa-roepa tali.

Golongan E.

Harga-harganja barang jang terseboet dibawah ini tidak dibatasi, akan tetapi tidak boleh lebih tinggi dari harga jang setimbang dengan harga jang telah atau jang bisa didapat oleh si pendjoeal oentoek barang-barang terseboet:

1. champignons, morilles, truffels dan roepa² djamoer jang lain jang biasa dimakan;
2. roepa-roepa tjoklat jang ada dalam koeeh² dan jan bermatjam tablet, jang dimasak dengan goela atau dengan barang lain, bonbons dari tjoklat dan makanan lain jang terbikin dari tjoklat;
3. roepa² sajoeran dalam botol atau dalam pot gelas, demikian djoega asperges dan artisjokken jang didalam blik atau pot;
4. madoe dan madoe tiroean;
5. koeeh² dan roepa-roepa bangket;
6. lain² saus oentoek boemboe roepa² makanan, lain dari pada ketjap dan taoetjo, begitoe poela chutney;
7. penjoe, kepiting, tjoemi² dan sebangsanja, dan dagingnja binatang terseboet;
8. minjak olijf;
9. kembang-kembang goela;
10. roepa-roepa atjar dan asinan;
11. ikan basah jang baharoe, jang direndam dengan ijs atau tidak, didendeng atau tidak, zalm jang telah diasin, makreel dan ansjovis, ikan asin dan stokvis, zalm dalam kaleng dan jang diseboet hors d'oeuvre, toelang² ikan, peroet ikan dan telor ikan;
12. segala matjam boeroeng dan chewan jang asal dari loear negeri dan dagingnja jang beroepa apa sadja, begitoe poela daging babi jang telah dikeringkan, oesoes jang telah dikeringkan atau dipanggang;
13. daging, spek, oesoes dan roepa² makanan daging jang asal dari loear negeri, begitoe poela daging oesoes atau spek jang dimasak dengan kentang atau sajoeran;
14. roepa-roepa air kaldoe dan soep, dengan matjam apa sadja;
15. sarang-sarang boeroeng jang biasa dimakan;
16. boeah-boeahan dari loear negeri jang masih baharoe, jang dikeringkan, jang diasin atau jang didalam kaleng dengan air atau jus atau didalam anggoer atau jang dimasak dengan tjara lain (geconfijt, geglaceerd atau gekristaliseerd) atau daging boeah-boeahan jang dimasak oentoek ditahan lama, jams, selai dan marmelade, koelit boeah-boeahan;
17. bier, lain-lain minoeman keras dan anggoer;
18. ramboet manoesia dan boeloe chewan;
19. gading gadjah;
20. batoe permata jang asli atau jang pertengahan, moetiara dan mirah;
21. petasan;
22. minjak² wangi, bedak, saboen wangi dan lain² barang boeat memelihara ketjantikan;
23. roepa-roepa film;
24. roepa² servies atau sebahagian dari servies jang diperboeat dari porcelein atau dari gelas jang haloes dan roepa² perkakas makan, minoem, melajani dan medja jang termasoek luxe, demikian poela barang² boeat memelihara ketjantikan dan perkakas lain jang terhitoeng luxe diperboeat dari porcelein jang haloes, (nomer statistiek 447);
25. kristal dan barang² jang terboeat dari kristal, baik diragam dengan metaal ataupoen tidak;

*(Ada samboengannja).*




Sanggeus Aboeja dangdan beunang balandja kamari tea: njoedir bari disisir pinti, badjoe takwa, rante erlodji koekoedaan, disamping polekat anoe bolegbag, andeplak dina amparan koelit domba, si nini njampeurkeun kalawan pasemon anoe marahmaj, noe pikabetaheun Aboeja, bari pok njarita: „Tahhh . . . . . ari kieu mah sanadjan geus kolot oge, asa boga kembang pabrik, teu matak sareukseuk panon. Katjida betahna nini mah; taja petana ngidjing sila bengkok sembah ka si aki teh."

Dalil si nini anoe sakitoe matak ngeunahna kana lamboet Aboeja, ditjangreud dina dada, ditoelis dina sanoebari, moestahil aja pohona, sarta panon Aboeja teu liar kamana-mana, anging ka sakoedjoer si nini. Lain bae, koe lantaran si nini salawasna berseka maraban sono Aboeja, tapi oge koe sabab si nini metakeun beunang balandja Aboeja diwedak bangkoeang, badjoe madras, disamping bang. Ngan aja saeutik noe titadjong kana panon Aboeja teh nja eta palebah beuheungna. „Make naon si nini ngadjelepeng hideung dina beuheung?" nanja maneh Aboeja teh. Ana ditelek-telek, bet tasbe dikongkorongkeun.

Eta teh koe Aboeja teu dikagetkeun, sieun maksoedna aloes djeung sieun matak djadi tjarita, ngan sakieu tjek Aboeja teh: „Eni, na dimana ari tasbe manehna bet teu kadeuleu ngagantoeng?"

„Horrr . . . . . ., toegenah ari panon kolot" walon si nini teh „kapan ieu dikongkorongkeun, ngarah babari nasbeh, henteu hese metjel deui."

„Aeh-aeh, enjan" tjek Aboeja teh, bari semoe kaget djeung atoh. Poegoeh bae eni, bekerdja kadoea laba; dzikirna tambah babari, ka Aboejana ngahoedang sono. Ngan kade bae, bisi diansloes koe setan „Ria", hajang katangar pedah prameswari fabrikant Al-Moe'min. Djaba ti kitoe teh deuih bisi poho, eta tasbe dibawa kana djalan ma'siat, sabab pohara balatakna pamasiatan mah, rosa manan sahara. Bisi ka si ninina matak nambahan dosa. Tasbe mah, leuwih hade toenda dina parantina bae. Tjenah si nini hajang dzikir, atoeh montong dipetjelan ari keur dina daroerot tempatna mah, tjoekoep koe dina hate oge."

Dasar si nini awewe mentjrang, soerti pisan diopmerking koe Aboeja kitoe teh, sarta ngalemek, jen lain keur tembongkeuneun ka loeareun fabriek, atawa tangareun djelema lian, tapi sapedah rek masamoan djeung Aboeja bae, hajang oelah bari poho. Taja petana dibawa oendjoeng-andjang djeung ka djalan. Tapi sakitoe deui — madjarkeun teh — ari Aboej teu panoedjoe mah moal dipilampah deui.

# -: PEPERANGAN DI EROPA. :-

## POLEN DIBAGI DOEA KOE DJERMAN & ROESLAN.

**Kaajaan di Polen.**

Dina katompernakeun minggoe mangkoekna koe pangoeroes agoeng balatantara Djerman-Raya diembarakeun katerangan jen peperangan di Polen geus rengse, kari ngabasmi soldadoe-soldadoe noe dilingkoeng tapi teu atjan njerahkeun diri. Djaba ti eta di kota-kota Warschau, Modlin djeung bawahan Hela di kalereun Dansig masih sili bedil.

Babadamian antara Djerman djeung Roeslan tina perkara ngabagi-bagi Polen, aja boeahna sarta koe eta nagara ditetepkeun wates-watesna koemaha ngabagina Polen. Noe didjieun wates waloengan Weichsel Djerman kabagian ± sapertiloena Polen ngan bae pepek loba pabrik-pabrik djeung areng batoe dj. r.rd.; Roeslan kabagean ± doea pertiloena. dina bagian Roeslan kaasoep lapangan minjak tanah.

Djigana bae eta wates teh keur saheulaanan, pikeun moegoehkeun tempat-tempat mana noe koedoe dilindih koe pradjoerit Hitler djeung mana koe pradjoerit Stalin. Da pikeun netepkeun noe pasti mah diajaan deui babadamian di Moskou — iboe kota Roesland — antara loeloegoe loear nagara Djerman nja eta J. Von Ribbentrop djeung diktator nagara Kominis Jozef Stalin. Dina eta gempoengan, noeroetkeun bedja, bakal ditangtoekeun sakoemaha pigedeeunana nagara Polen. Tjek sawareh bakal ngabogaan tjatjah djiwa dalapan belas malioen, tjek noe sedjen deui sabelas malioen. ngan noe tangtoe bae, eta Polen „anjar" teh kamerdikaanana moal tjara baheula-bihari. Atawa dipangaroehan koe kaom Nazi atawa koe kaom Kominis.

Koe lantaran peperangan di Polen, geus „rengse" balad-balad djeung parabot-parabot perang Djerman, kajaning kapal oedara, mariem, mobil wadja dj. r. r. d., dipindahkeun ka medan Koelon pikeun ngajonan Inggris & Prantjis.

Ti sabarang Roeslan marentah mobilisasi (nohagaan pradjoerit), nagara-nagara lateutik sakalereun Polen, saperti Litauen, Letland, Estland ngarasa kaantjam. Komo saenggeus Roeslan ngaroeroeg Polen mah beuki hawatireun bae. Pang-pangna noe ngarasa kaantjam teh nagara Estland, koe lantaran tjitjingna sasatna di djadjalaneun pisan Roeslan ka laoet. Antara eta nagara leutik noe panderi (Estland) djeung, Roeslan keur diajakeun babadamian.

Nagara-nagara noe kaseboet di loehoer katoet nagara Fin memeh perang doenja kabawah ka Roeslan noe matak djigarek dipikahajang koe kaom Kominis oge.

**Beulah Koelon.**

Nepi ka ajeuna, koerang leuwih saboelan ti sabarang proeng perang antara Djerman djeung Inggris & Prantjis di medan perang beulah Koelon (di tapel wates Djerman — Prantjis) djeung di laoetan teu atjan aja katjaritakeunana perang noe rongkah. Aja meueusan saenggeus perang di medan Polen rengse, di beulah Koelon katjiri ti pihak Djerman rada digiatkeun, tapi henteu ari tjara di Polen mah; ngan mariem noe galede dipake ninggangan tempat-tempat noe ditjitjingan koe pradjoerit Prantjis noe geus aja di bawahanana. Djadi maksoedna mah soepaja balatantara Prantjis maloendoer deui. Tapi ti pihak Prantjis oge teu tjitjingeun. Seuneu mariem dibales deui koe mariem.

Djaba ti ngagoenakeun mariem teh, soldadoe Djerman ngajakeun roeroegan² leuleutikan ka pradjoerit Prantjis noe geus aja dibawahan Djerman sawareh ti eta roeroegan² teh meunang, nepi ka balad Prantjis moendoer deui malah make aja noe bisa ngaliwatan wates Prantjis, di sedjen tempat deui Djerman teh eleh. Kitoe bae sateroesna.

Kapal oedara koe moesoeh pada moesoeh teu dipake pikeun ngaboman ti awang-awang, kalahka koe Inggris mah dipake ngawoer-ngawoer boeloetin baeari kapal oedara Prantjis atoeh dipake motretan benteng² Siegfried ngaloengkeun bom mah henteu. Enggeus ari katjaritakeunana mah jen aja doea atawa tiloe tempat di Djerman geus dibom tapi henteu sakoemaha ngaroegikeunana. Anoe matak moenasabah jen di Inggris loba djelema noe ngiritik taladjak pamarentahna; naha basa Djerman keur ngahantem Polen, kapal-kapal oedara Inggris & Prantjis teu ngaboman Djerman deuih, meureun oepama dihoedjanan bom mah Djerman teh moal pati sakoemaha ngaroeksakna di Polen.

Ti pihak Djerman nja kitoe deui teu katjaritakeun ngaboman kota-kota Inggris atawa Prantjis.

MORAWI.






## Padagangan di laoetan.

Geus mindeng pisan ditjaritakeun koe gegeden Inggris & Prantjis jen pikeun noempes pamarentah Nazi, noe dikapalaan koe Hitler di Djerman, lain bae koedoe koe parabot perang, tapi sabisa-bisa ngaroentoegkeun atoeranana ekonomi di Djerman. Pikeun ngalaksanakeun eta tjita-tjita .(ngalemahkeun ekonomi), Inggris & Prantjis ngajakeun blokkade terhadep Djerman. Barang-barang noe eukeur Djerman dibeslahan. Komo oepama papanggih djeung kapal dagangna Djerman mah, ditorpedo pisan.

Koe ajana eta kadjadian atawa kaboektian lain loemajan ngahesekeunana ka padagangan di laoetan. Nagara² noe teu toea teu dosa oge kababawa, komo noe tjitjingna sakoerilingeun Djerman mah.

Atoeran blokkade Inggris & Prantjis didjawab koe norpedoan kapal² Inggris. Kapal dagang kaboga nagara-nagara netral oge koe Djerman saperti koe Inggris digaradah. Dimana aja barang-barang keur Inggris atawa Prantjis dibeslag.

Koemaha oepama geus naradjang ditorpedo pisan eta kapal netral teh, tjara mangkoekna kadjadian. Hidji kapal dagang noe Zweden keur balajar ka Inggris mawa barang teu anta parah deui beledag ditorpedo nepi ka tjarem. Teu mangkoek ti harita geus aja deui bae kapal dagang netral ditorpedo. Lain bae di laoetan noe teu aman teh dalah di awang² oge pisalempangeun bae. Mindeng kabedjakeunana aja kapal oedara netral dibedilan. Malah kaboga nagri Walanda oge aja noe kabedil. Sakitoe ngariweuhkeunana perang teh. (Morawi).

—o—

## Serah bongkokan.

Dina poë tanggal mangkoekna kota Warschau kapaksa koedoe serah bongkokan, pasrah diri ka gegeden militer Djerman, tina geus teu koeat nandangan bahaja djeung balangsak. Bahajana, lantaran ditoeroegtoeg koe mariem djeung bom noe teu aja pisan eureunna, nepi ka kahoeroean djeung bahaja djiwa teu aja eureunna. Balangsakna, geus teu aja pisan dahareun, da ditingker tea koe maliter Djerman, sagala dipendet teu meunang aja noe asoep ka djero kota. Koe kaajaanana kitoe, nepi ka bangke² koeda anoe keuna koe pelor didalaharan.

Loba noe njangka, jen pang kitoe perdjagaanana, ngabela nagarana teh, lantaran ngarep-ngarep pangbela ti Inggris anoe sakitoe ngahateanana djeung sakitoe nangtajoenganana, tapi nepi ka ajeuna, pitoeloeng anoe torodjogan mah lapoer, kalah ka kapal oedarana teh dipake ngawoer-ngawoer bulletin di Djerman, lain ngawoerkeun bom

Taladjak Inggris Prantjis kieu, lain bae djadi pikiran oerang Polen, tapi oge rahajat Inggris sorangan koerang soegema.

—o—

## Dikasih lagi.

Noeroetkeun bedja Berlijn poë kamari, kapal-kapal oedara Djerman geus naradjang kapal-kapal perang Inggris (panoendaan kapal-kapal oedara), djeung torpedojagersna. Ditingganganana koe bom di laoe'an Noordzee (kalereun Djerman). Kapal perang Inggris noe minangka indoengna teh, meunang karoeksakan anoe hebat pisan, ngan henteu tjarem bae. Ti pihak Djerman, tjenah teu aja karoegianana, sarta kapal² oedarana baralik deui ka enggonna kalawan kasalametanana.

Sanjebarna ieu bedja ka rahajat Inggris, pohara paroesingna, sarta teroes mapaj ka gegeden perangna. Koe ieu gegeden didjawab, ari pangroeroeg bener ajana, ngan bae ti pihak Inggris teu aja karoeksakanana.

—o—

## Koeminis Prantjis.

Parte Koeminis noe aja di Prantjis sarta elid-elidna aja kana satengah malioenna, saenggeusna Roeslan miloe ngaroeroeg ka Polen teh, pohara kaloetna, kabeh mehak ka Roeslan, sarta nonggong ka pamarentahna.

Pikeun ngadjaga kaamanan nagara, pamarentah Prantjis geus njieun tindakan anoe pohara kerasna, nja eta ngaboebarkeun (ngabasmi) eta parte, teu meunang aja di nagarana.

Ieu kadjadian, bisa djadi bakal boga boentoet deui bae, sabab djelema satengah malioen teh henteu saeutik.

—o—

## Leboer adjoer.

Sarengsena pisan Polen katoet babadamianana antara Djerman — Roeslan, Sang Hitler geus ngadjam rek njieun koempoelan Rijksdag di Berlijn, sarta nja di dinja pisan rek ngembarkeun tangtoenganana Djerman djeung Roeslan. Saperkara doenja oemoem koedoe ngamoepakatan kana diatoerna Polen koe Djerman djeung Roeslan. Kadoea perkara doenja oemoem koedoe ngabenerkeun kahajangna Djerman, sarta koedoe ditjoemponan bisa ngamilik deui djadjahanana, noe dirampas dina perang doenja taoen 1914—18.

Dimana ieu doea pamaksoedan teu dilaksanakeun, tjarek babasan kadjeun antjoer adjoer, tinimbang ngeureunan perang.

—o—

## Congres P. P. D. P.

Dina taoen ieu congres noe katiloe tina pakoempoelan P.P.D.P. diajakeunana di Bandoeng, sarta dimimitian koe resepsi dina tanggal 23 September malem Ahad tempatna di pendopo kaboepaten Bandoeng, anoe ngahadja dihias pikeun ieu kasempetan. Perhatianana pohara gedena, malah djaba ti Kdj. Adj. Hadji teh, soemping oge Kdj. Toemenggoeng Tasik djeung Pd. Toean de Vries ti Inl. Zaken. Noe biantara pangheulana Djrg. D. Ardiwinata, sesepoeh Bd., eusina sakoemaha biasa, disambaraan koe ngamoega-moega soepaja tjabang-tjabang P. P. D. P. di Pasoendan ngalobaan, da ajeuna mah kakara aja 6: Bandoeng, Tasik, Madjalengka, Tanggerang, Koeningan, Tjirebon. Ti dinja pingpinan dipasrahkeun ka Toean Hdj. Adnan Voorzitter H. B. Andjeunna toeloej ngababar azas toedjoean ieu pakoempoelan, itoeng² propaganda.

Geus kitoe, moal saha deui anoe pandjang lebar ngababar ajat djeung hadits, tangtoe Kdj. Adjengan Hadji, tina perkara manoesa anoe boga ati dj. sipat Islam. Didjoedjoet ti wiwitan nepi ka wekasan.

Sarengsena ieu, ditema koe pirang² noe njalametkeun ti roepa² pakoempoelan. Verslagna noe sanes tiasa diantos ti Santri Kolot.

—o—

## Neda rido.

Sarehna poen biang Njimas Oetjiah binti Mas Rata parantos moelang ka rohmatoelloh dina kaping 14 Radjab 1358, bade neda rido ka sadajana noe maos ieu wartos, moegi kersa hadiah maos fatihah, qoelhoe sareng falak binnas kanggo arwahna poen biang.

Hormatna Igno. 971
Tjiasem Soekamandi.

***

Nja kitoe deui diteda ridona kanggo arwahna Djrg. Hdj. Moehammad Rana Pangoeloe district Tjiawi Bogor, anoe nilar dina tanggal 17 September 1939.

Mh. Oesman.

—o—

## Ngalereskeun.

Hoofdartikel anoe dimaksad koe intjoe Aboeja dina soeratna (tingali pabrik A. M. no. 34), sanes dina A.M. no. 22 taoen katoedjoeh, namoeng no. 22 taoen kadalapan tawisna djrg. Isdito.

ANGGITAN LALAKON

## NABI SOELAEMAN A. S.

Diringkeskeun tina „Sadjarah Ambija" basa Malajoe.

(koe: Atmadja).

IX.

87. Djeung toeloejna ieu soerat, kahartina moenggoeh koe diri kami, maksa nitah koedoe anoet, kana agama Islam, moen teu daek geus tangtoe oerang diroeroeg, nagri djeung rajat diroeksak, saeusi Saba' nagari.

88. Ajeuna kami rek nanja, ka andika sakabeh para mantri, sabab aja soerat kitoe, estoe njatjampah pisan," pok ngawalon hidji mantri noe geus sepoeh: „doeh goesti teu kedah rempan, balad oerang laksa keti.

89. Balad sakitoe reana, sadajana kenging meting warani, lamoen perang tangtoe poendjoel, doepi pasal agama, henteu koedoe anoet ka agama itoe, sababna pangeran oerang, leuwih kawasa djeung sakti."

Asmarandana.

90. Saoer Ratoe Poetri Boelkis: „he hoedhoed geura tjig moelang, bedjakeun ka radja maneh, perkara soerat walonan, kami rek nitah djalma, bari mawa 'mas araloes, sanggakeuneun ka 'Djeng Radja."

91. Geleber hoedhoed teh indit, ngadjoegdjoeg Baetalmoekdas, ari Boelkis masih djongdjon, masamoan tatjan tamat, sanggeusna silih debat, koempoelan moetoes noe tangtoe, jen rek ngoetoes doea djalma.

92. Ka nagri Baetalmakdis, ka hadirat Soelaeman, njandak barang noe sarae, emas inten djeung berlian, sareng toedjoeh wanita, kenging meting geulis langkoeng, baktikeuneun ka 'Djeng Radja.

93. Ngan oetoesan diperedih, koedoe djeung bari nengetan, tegesna bisa njepion, kaajaan kakoeatan, 'Djeng Radja Soelaeman, tina hal balad soldadoe, kitoe deui pakarangna.

94. Sabab maksoed Poetri Boelkis, moen kaoentoep ngalawan mah, rek ngalawan perang bae, ti batan salin agama, enggal oetoesan miang, ngagiringkeun onta toedjoeh, rea deui djaba eta.

95. Sigeug oetoesan ti Boelkis, ajeuna anoe kakotjap, barang Nabi nampi wartos, ti hoedhoed noe anjar datang, jen Boelkis Radja Saba', rek ngoetoes mawa kikintoen, istri onta emas perak'

96. Permata inten bidoeri, mirah berlian noe endah, kotjapkeun harita keneh, 'Djeng Nabi enggal nimbalan, ka sadaja kaomna, midamel paseban aloes, katjida pisan legana.

97. Tina rinoekmi sinangling, ditaretes koe platina, berlian djeung jakoet hedjo, boeroean eta paseban, diawoeran 'mas perak, diroepakeun kawas batoe, sagede endog gedena.

98. Di tengah paseban tadi, njieun hidji panglinggihan, agreng taja anoe nendeng, di dinja Nabi linggihna, dideuheusan kaomna, djin ipri hormat darioek, dina korsi emas perak.

99. Djeung radja manoesa deui, bangsa siloeman teu tinggal, malah bangsa kelong oge, noe ti leuweung geledegan, daratang ngadeuheusan, ngadjadjar hempak darioek, tingdarangong matak gila.

(Samboengeun).